VIKIPEDIYA

# Til

Vikipediya, ochiq ensiklopediya


Teotiuakandagi ushbu devor rasmida (taxminan 200-yil) personaj ogʻzidan nutqni ifodalovchi oʻrogʻlik xat chiqib kelyapti.

**Til** deb murakkab muloqot tizimiga yoki shu tizimni oʻrganish va ishlatish qobiliyatiga aytiladi. Tilni oʻrganuvchi sohaga tilshunoslik deyiladi. Jahon tillari miqdorini aniqlash uchun til va sheva orasida farq oʻrnatish zarur. Shunga qaramay, tillar soni 6—7 ming orasida, deb hisoblanadi. Tabiiy til soʻzlashuv yoki imo-ishora orqali tarqaladi, biroq har qanday til eshitish, koʻrish, sezish stimullari yordamida yozuv, braille yoki hushtak kabi ikkilamchi vositaga kodlanishi mumkin. Bu odam tili modallikdan mustaqil boʻlgani uchun ilojli. Keng maʼnoda til atamasi ostida biror muloqot tizimining tayinli qoidalari majmuasi tushuniladi. Barcha tillar semiozisga, yaʼni belgilarni tegishli maʼnolarga bogʻlash jarayoniga tayanadi. Ogʻzaki va imo-ishora tillari ramzlar ketma-ketligini soʻz yoki morfema qilib shakllantiruvchi fonologik tizim hamda soʻz va morfemalar ketma-ketligidan ibora va gaplarni hosil qiluvchi sintaktik tizimni oʻz ichiga oladi.

Odam tili unumdorlik, rekursivlik va siljuvchanlik xususiyatlariga ega ekanligi hamda ijtimoiy kelishuv va oʻrganishga butunlay asoslangani uchun unikaldir. Binobarin, uning murakkab tuzilishi hayvonlar muloqotiga nisbatan juda keng ifoda va qoʻllanishlar koʻlamini beradi. Til erta homininlar asta-sekin primat muloqot tizimlarini oʻzgartira boshlagan paytda, boshqa onglar nazariyasini shakllantirish qobiliyati va intensionallikni oʻrganayotganida yuzaga kelgan, deb taxmin etiladi.

Ushbu rivojlanish miya hajmi oʻsishiga mos kelgan boʻlishi mumkin; aksariyat tilshunoslar til tuzilishini tegishli muloqot va ijtimoiy vazifalarga xizmat qilish uchun evolutsiyalangan, deb qarashadi. Til odam miyasining turli, xususan Broca va Wernicke sohalarida ishlanadi. Odamlar tilni yosh bolalik paytidagi ijtimoiy oʻzaro munosabat orqali oʻzlashtiradilar va oʻrtacha uch yoshga kelib ravon gapira oladilar. Til ishlatish odam madaniyatiga chuqur singgan. Binobarin, til faqatgina muloqot vositasi boʻlib qolmay, balki individuallik, ijtimoiy stratifikatsiya, parvarish va ermak kabi ijtimoiy va madaniy rollarga ham ega.

Tillar vaqt oʻtishi bilan oʻzgaradi, ularning evolutsiyasini qadimgi tillar keyingi bosqichlar sodir boʻlishi uchun qanday belgilarga ega boʻlganini aniqlovchi va ularni zamonaviy tillarga taqqoslovchi tarixiy tilshunoslik oʻrganadi. Umumiy ajdoddan keluvchi tillar guruhiga tillar oilasi deyiladi. Bugungi kunda jahonda eng keng tarqalgan tillar, jumladan inglizcha, ispancha, portugalcha, ruscha va hindcha hind-yevropa tillari; mandarin xitoychasi va kantoncha esa sino-tibet tillari; arabcha, amharcha va ivrit esa semit tillari; suahili, zulu va shona esa bantu tillari oilasiga kiradi. Tilshunoslar fikriga koʻra bugun mavjud tillarning 50 dan 90 foizigachasi 2100-yilga kelib yoʻqolib ketadi.[1][2]

Til konkret nutq hodisalari (ayrim gaplar, hikoyalar, bir necha kishining suhbati va shu kabi), jumladan, ogʻzaki yoki mexanik usudda takrorlanadigan va yozuv orqali qayd etiladigan nutq hodisalarida mavjud boʻladi. Koʻplab nutq hodisalarining struktur xususiyatlarini taxlil qilish, qiyoslash va umumlashtirish muayyan tilda mavjud boʻlgan elementlar va ular oʻrtasidagi munosabatlar majmuini yaxlit murakkab belgi tizimi sifatida anglash va tavsiflash imkonini beradi. Hozirgi davrda turli millat, elat va qabilalarga tegishli 2500 dan 5000 tagacha (baʼzi manbalarda 3000—7000 oraligʻida) jonli til borligi maʼlum. Ularning har birida barcha tillar uchun umumiy boʻlgan baʼzi universal struktur xususiyatlar koʻzga

tashlanadi. Lisoniy tizim nuqtai nazaridan tilning bunday universal xususiyatlari sifatida barqarorlashgan koʻplab til belgilari — soʻzlarning va ulardan foydalanish boʻyicha umumiy (grammatik) qoidalarning mavjudligi; soʻzlar tarkibida tilning eng qisqa (kichik) tovush birliklari — fonemalarning ajratilishi kabilarni koʻrsatish mumkin. Ayrim olingan soʻz doirasida fonemalar bir yoki bir necha boʻgʻinga birlashadi. Tilning kamroq umumiy bulgan struktur xususiyati alohida soʻzlar doirasida yanada kichikroq fonetik-semantik qismlar — morfemalarning ajralishidir. Nutq jarayonida har qanday nutq hodisasining gaplar tashkil etishi har qanday tovush tilining universal xususiyati hisoblanadi. Umumiy xususiyatlar doirasida turli xil tillarda ularni tashkil etuvchi elementlarning cheksiz variantlashuvi va bu elementlarning nutq jarayonidagi oʻzaro munosabati kuzatiladi.

Til mehnat va ijtimoiy ong bilan birgalikda bir-biriga oʻzaro bogʻliq boʻlgan, insonni hayvondan farqlovchi 3 ta eng muhim xossalardan birini tashkil etadi. Ushbu hossalar ichida mehnat muhim ahamiyatga ega boʻlib, u jamiyat mavjudligining moddiy asosi hisoblanadi.

Tilning tafakkur, ijtimoiy ong bilan aloqasi nihoyatda uzviy, chambarchasdir. Til belgilari — soʻzlar, soʻz birikmalari va gaplar — moddiy shakllar boʻlib, ularda ongning ideal mahsullari — aniq tasavvurlardan tortib eng mavhum va umumlashtiruvchi tushunchalar yoki hukmlargacha obʼyektiv tarzda oʻz aksini topadi. Shunday kilib, til nafaqat fikrni ifodalash yoki fikr almashish vositasi, balki ijtimoiy ongda fikrlarni shakllantirish va mustahkamlash vositasi ham hisoblanadi. Til — jamiyat boyligi, u jamiyat aʼzolarining oʻzaro aloqasini amalga oshiradi, insonning moddiy va maʼnaviy turmushida roʻy beradigan barcha voqeahodisalar haqidagi bilimlarni jamlaydi va ulardan xabardor qiladi; til ayni maʼnoda asrlar mobaynida shakllanadi va mavjud boʻladi. Tafakkur tilga qaraganda birmuncha tezroq rivojlanadi va yangilanadi, leki tilsiz tafakkurni tasavvur etib boʻlmaydi: tilda ifodalanmagan fikr noaniq, tushunarsiz bir narsa boʻlib, insonga borliq voqea-hodisalarini anglab yetishida, fanni rivojlantirish va takomillashtirishida yordam bera olmaydi. Tafakkur tilsiz mavjud boʻlmas ekan, til ham tafakkursiz yashay olmaydi. Biz oʻylab turib gapiramiz va yozamiz, oʻz fikrlarimizni tilda aniqroq va tushunarliroq bayon etishga harakat qilamiz. Demak, fikrlar til negizida paydo boʻladi va unda mustahkamlanadi; til bilan tafakkur bir butunlikni tashkil etadi.

Tilning , dastlabki tilning paydo boʻlishi masalasi insoniyatni qadimgi zamonlardan beri qiziqtirib keladi. Qadimgi davrlardan boshlab tilning kelib chiqishi haqida koʻplab nazariyalar, taʼlimotlar paydo boʻldi. Lekin bu nazariya va taʼlimotlar tilning kelib chiqish masalasini hanuzgacha uzil-kesil hal qilib bera olgani yoʻq.

Qayd etilganidek, jahon tillari oʻz grammatik qurilishi, lugʻat boyligi va boshqa jihatidan bir-biridan farq qiladi, lekin shu bilan birga ular barcha tillar uchun mushtarak boʻlgan umumiy qonuniyatlar asosida rivojlanadi. Til davr bilan, zamon bilan hamohang ravishda oʻzgarib boradi (oʻzbek tilining qadimgi turkiy til davri bilan hozirgi koʻrinishi chogʻishtirilsa, bunday oʻzgarishlar qay darajada boʻlganligi yaqqol seziladi) va baʼzan, turli ijtimoiy-siyosiy oʻzgarishlar oqibatida, muomaladan chiqib ketishi ham mumkin. Masalan, oʻtmishda jahon madaniyati rivojiga katta hissa qoʻshgan feklar va rimliklar soʻzlashgan qadimgi yunon va lotin tillari davrlar utishi bilan muomaladan chiqib, oʻlik tillarga aylanib qolgan.

Tildagi oʻzgarishlar tabiati hamda til taraqqiyotidagi yoʻnalishlar 2 ta boshqa boshqa omil — jamiyat hayotidagi tarixiy oʻzgarishlar hamda til taraqqiyotining muayyan bosqichida uning strukturasidagi konkret xususiyatlar bilan belgilanadi. Til tarixining jamiyat tarixi bilan aloqadorligi tilning ichki strukturasi oʻzgarishlarida (asosan, leksika va frazeologiya sohasida), shuningdek, muayyan tilning tarkalish miqyoslari oʻzgarishida (jumladan, uning funksional uslublari taraqqiyotida) va uning lahjalarga boʻlinishi (differensiatsiyasi) darajasida namoyon boʻladi. Fonetika va morfologiya sohalaridagi oʻzgarishlar ijtimoiy hayot voqea-hodisalari bilan bevosita bogʻliq emas. Til strukturasining jiddiy oʻzgarishlari tillarning oʻzaro taʼsirlashuvi jarayonlariga bogʻliq boʻladi. Jamiyat tarixiy taraqqiyotining turli bosqichlarida tillarning lahjaviy farqlanishi darajasidagi tafovutlar til tarixining jamiyat tarixi bilan aloqadorligini belgilovchi xususiyat xisoblanadi. Jamiyatning ayrim hududiy qismlarga iqtisodiy va siyosiy parchalanishi jarayonlari iqtisodiy va siyosiy birlashish jarayonlaridan ustun boʻlganda, yaxlit, bir butun tillar hududiy

lahjalarga boʻlinib ketadi. Aksincha, jamiyatning iqtisodiy, siyosiy birlashish jarayonlari hududiy parchalanish jarayonlaridan ustunlik qilgan davrlarda, laxjaviy differensiatsiya bilan bir qatorda, adabiyotda adabiy til sifatida mustahkamlanib qoluvchi yagona umumxalq tilini yaratishga imkon paydo boʻladi. Umumxalq milliy tilning shakllanishi tegishli millatning shakllanishi davrida roʻy beradi.

## Shuningdek qarang

- Jahon tillari
- Tilshunoslik
- Grammatika
- Semasiologiya
- Sintaksis
- Leksika
- Sunʼiy tillar
- Nutq
- Tilshunoslik
- Adabiy til
- Milliy til

## Manbalar


1. Austin & Sallabank (2011)
2. Moseley (2010)


## Adabiyotlar


- Dmitriy Petrov Poliglot, 2012
- Usmonov S, Umumiy tilshunoslik, T., 1972;
- Budagov R. A., Chelovek i yego yazik, M., 1974;
- Berezin F. M., Golovin B. N., Obsheye yazikoznaniye, M., 1979;
- Reformatskiy A. A., Vvedeniye v yazikovedeniye, M., 1998.

Austin, Peter K (2011). "Introduction", *Cambridge Handbook of Endangered Languages*. Cambridge University Press. ISBN 978-0-521-88215-6.
(2010) *Atlas of the World's Languages in Danger, 3rd edition. (http://www.unesco.org/culture/en/endangeredlanguages/atlas)*. Paris: UNESCO Publishing.


**Til** haqida Vikipediyaning qardosh loyihalarida koʻproq bilib oling


Maʼno va tarjimalari Vikilugʻatda


Media fayllar Vikiomborda


Taʼlim resurslari Vikiversitetda


Xabarlar Vikiyangiliklarda


Iqtibos, maqol va matallar Vikiiqtibosda

